ná biso té. Bongo topekisaki ye po azali moto na biso té.” 39 Kasi
Yezu azongisi: “Bópekisa ye té! Pamba té soki moto asali
likamwisi na kombo na ngai, na tango wana akokoka kotónga
ngai té. 40 Po moto oyo aboyi biso té, azali moto na biso. 41 Nalobi
na bino, ya solo: moto oyo akopesa bino ata kopo ya mai pamba,
po bozali bato ya Kristo, akozanga lifuta té.”

**Lisumu ezali likambo monene**
*(Mat 18,6–9; Luka 17,1–2)*

42 “Soki moto moko oyo ayebi makambo mingi té andimi ngai,
bongo moto mosusu akweisi ye na masumu, ebongi malamu
bákanga moto wana libanga ya monene na kingo, pe bábwaka ye
na ebale! 43 Soki ozali kokweya na masumu po na liboko na yo,
kata yango! Pamba té ebongi malamu ókota na mboka ya bomoi,
ata ozangi liboko moko; esika ’tè ókende ná maboko mibale na
lifelo, esika móto esilaka té. [ 44 Kuna, nkusu oyo eliaka nzoto ya
bato ekufaka té, pe móto esilaka té.] 45 Soki ozali kokweya na
masumu po na likolo na yo, kata yango! Pamba té ebongi malamu
ókota na mboka ya bomoi na likolo moko; esika ’tè ókende ná
makolo mibale na lifelo. [ 46 Kuna, nkusu oyo eliaka nzoto ya bato
ekufaka té, pe móto esilaka té.] 47 Pe soki ozali kokweya na
masumu po na liso na yo, longola yango! Pamba té ebongi malamu
ókota na mboka ya Nzambe na liso moko; esika ’tè ókende ná
miso mibale na lifelo. 48 Kuna, nkusu oyo eliaka nzoto ya bato
ekufaka té pe móto esilaka té. 49 Boyebi ’tè batiaka mungwa na
*mabonza nyonso oyo bapesaka na Nzambe. Se bongo móto ya
bapasi ezali lokola mungwa oyo ekokómisa moko moko na bino
peto. 50 Mungwa ezali eloko ya malamu; kasi soki mungwa
ebungisi elengi, ndenge nini bakoki kobongisa yango po ékóma
lisusu elengi? Bózala lokola mungwa na kati na bino moko, pe
bózala na boboto bino na bino.”

**Mateya ya Yezu po na koboma libala**
*(Mat 19,1–12; Luka 16,18)*

10 1 Tango Yezu alongwe wana, akei na region ya Yuda pe
na ngambo ya Yordan. Kuna lisusu bato mingi bayei
kosangana epai na ye, pe abandi koteya bango ndenge amesaná.
2 *Ba-Farizé mosusu bayei epai na ye pe babandi komeka ye.
Batuni ye: “Mibeko na biso epesaka nzela na mobali po áboya
mwasi na ye?” 3 Yezu azongiseli bango: “Mobeko nini Moize
apesaká bino?” 4 Bango balobi: “Moize apesaká nzela boye:
mobali akoki koboya mwasi na ye, kasi liboso ákòma mokanda
ya koboma libala.” 5 Bongo Yezu alobi na bango: “Moize akòme-
laki bino mobeko wana po boleki mitú makasi! 6 Kasi ekòmamá

lisusu boye: 'Tango Nzambe asalaki mokili, asalaki bato, mobali
ná mwasi[j]. 7 Yango wana mobali atikaka tata na ye ná mama na
ye pe asanganaka ná mwasi na ye, 8 po bango mibale bákóma moto
moko[k]. Boye bazali lisusu bato mibale té, kasi bakómi se moto
moko.' 9 Bongo, bato oyo Nzambe asangisi, moto ákabola bango té."
10 Tango bakoti na ndako, bayekoli batuni lisusu Yezu po na
likambo yango. 11 Ye alobi na bango: "Moto nyonso oyo aboyi mwasi
na ye pe abali mosusu, asali kindumba po atiki mwasi ya liboso. 12 Pe
soki mwasi aboyi mobali na ye pe abali mosusu, asali kindumba."

**Yezu ayambi bana mike**
*(Mat 19,13–15; Luka 18,15–17)*

13 Bato mosusu bayeeli Yezu bana mike po ásimba bango,
kasi bayekoli babandi kopekisa bango. 14 Tango Yezu amoni
bongo, asiliki pe alobi na bango: "Bótika bana mike báya epai
na ngai. Bópekisa bango té, pamba té mboka ya Nzambe ezali
po na baoyo bakokani ná bango. 15 Nalobi na bino, ya solo: moto
oyo akoyamba bokonzi ya Nzambe lokola mwana moke té,
akokota na mboka na ye ata moke té." 16 Sima ayambi bana na
tolo na ye, asimbi bango na mitú pe abenisi bango.

**Moto ya bomengo**
*(Mat 19,16–30; Luka 18,18–30)*

17 Tango Yezu azalaki kotambola na nzela, moto moko ayei
mbangu, afukameli ye pe atuni: "Moteyi malamu, nasengeli
kosala nini po názwa bomoi ya seko?" 18 Yezu alobi na ye: "Po
na nini obengi ngai moto malamu? Moto malamu azali té, kaka
Nzambe ye moko. 19 Oyebi Mibeko: Koboma moto té; kosala
kindumba té; koyiba té; kokosela moto makambo té; kozwa eloko
ya moto na mayele mabe té; tosaka tata ná mama." 20 Moto wana
azongiseli ye: "Moteyi, natosaka mibeko wana nyonso banda
bomwana na ngai." 21 Yezu atali ye na bolingo pe alobi: "Ozangi
kaka eloko moko; kende kotekisa biloko na yo nyonso, pe pesa
mbongo na bato bakelelá. Wana nde okozala na bomengo na
Likolo; sima yaka kolanda ngai." 22 Kasi moto yango alembi nzoto
po na maloba wana pe akei na mawa, pamba té azalaki na
bomengo mingi koleka.
23 Sima Yezu atali bayekoli na ye nyonso, pe alobi na bango:
"Bato ya bomengo bakozala na pasi mingi po na kokota na mboka
ya Nzambe." 24 Bayekoli bakamwe po na maloba wana. Kasi Yezu
alobi na bango lisusu: "Bana na ngai, po na kokota na mboka ya

---

*j 10.6* Eband 1,27.
*k 10.8* Eband 2,24.



*Banyama oyo babengaka shamo*

Nzambe ezali pasi! 25 Nyama monene oyo babengaka shamó,
ekoki kokota na lidusu ya tonga ata moke té! Kasi ezali lisusu
pasi mingi koleka po moto ya bomengo ákota na mboka ya
Nzambe." 26 Bayekoli bakamwe mingi koleka, pe bakómi kotunana:
"Bongo nani akoki kobika?" 27 Yezu atali bango pe alobi: "Bato
bakoki kosala yango ata moke té, kasi bobele Nzambe; pamba té
Nzambe akoki kosala makambo nyonso."
28 Piere alobi na ye: "Tala nanu, biso totiki biloko nyonso pe
tolandi yo." 29 Yezu azongisi: "Nalobi na bino, ya solo: soki moto
atiki ndako na ye, bandeko na ye, mama, tata, bana to bilanga
na ye po na ngai pe po na Sango Malamu, 30 moto wana akozwa
yango mbala kama koleka: bandako, bandeko, bamama, bana ná
bilanga pe minyokoli na mikolo oyo; kasi na mikolo ekoya akozwa
bomoi ya seko. 31 Bato mingi bazali sik'oyo liboso, bakokóma bato
ya suka; pe bato mingi bazali sik'oyo na suka, bakokóma liboso."

**Yezu ayebisi ndenge akokufa pe akosekwa (III)**
*(Mat 20,17–19; Luka 18,31–34)*

32 Awa bazalaki na nzela ya Yeruzalem, Yezu azalaki
kotambola liboso ya bayekoli na ye pe ya bato mosusu oyo
bazalaki kolanda ye. Bango nyonso babandaki kobanga. Yezu
asangisi lisusu bayekoli na ye zomi na mibale, pe abandi koyebisa
bango makambo elingi kokweela ye. 33 Alobi na bango: "Bóyoka,
tozali kokende na Yeruzalem. Kuna bakokaba ngai *Mwana ya
Moto epai ya bakonzi ya banganga-Nzambe pe balakisi-Mibeko.

Bango bakokatela ngai etumbu ya liwa pe bakokaba ngai na maboko
ya bato bayebi Nzambe té. 34 Bakoseka ngai, bakobwakela ngai soi,
bakobeta ngai fimbu pe bakoboma ngai. Kasi nakosekwa na
mikolo misato."

**Olingi kozala mokonzi, zala mosali**
*(Mat 20,20–28; Luka 22,24–27)*

35 Jake ná Yoane, bana ya Zebedé, bayei epai ya Yezu, balobi
na ye: "Moteyi, tolingi ósalela biso makambo oyo tokosenga yo."
36 Yezu atuni bango: "Bolingi násala nini po na bino?" 37 Bango
bazongiseli ye: "Tango okokóma na bokonzi, fandisa biso
pembeni na yo, moko na liboko na yo ya mobali, mosusu na liboko
na yo ya mwasi." 38 Kasi Yezu alobi na bango: "Eloko bozali
kosenga, boyebi yango té. Kopo ya pasi ngai nakomela, bino
bokokoka yango? Batisimo ya pasi ngai nakozwa, bino bokozwa
yango?" 39 Bango bazongiseli ye: "Tokokoka kaka!" Bongo Yezu
alobi na bango: "Ya solo, kopo oyo ngai nakomela, bino pe
bokomela yango; pe batisimo ya pasi oyo ngai nakozwa, bino pe
bokozwa yango. 40 Kasi kopona moto oyo akofanda na liboko na
ngai ya mobali to ya mwasi, etali ngai té; pamba té Nzambe
asi'abongisá bisika wana po na bato ye aponá."
41 Tango bayekoli mosusu zomi bayoki ndenge wana, bakómi
kosilikela Jake ná Yoane. 42 Bongo Yezu abengi bango nyonso
pe alobi: "Boyebi 'tè bato oyo bamonanaka lokola bakonzi ya
bikolo, balakisaka bokonzi na bango; bato minene bamonisaka
bato na bango pasi. 43 Kasi na kati na bino, ekoki kozala bongo
té. Soki moto moko na kati na bino alingi kozala moto monene,
ámitia mosali na bino nyonso. 44 Pe soki moto moko na kati na
bino alingi kozala moto ya liboso, ámikómisa moumbu ya bato
nyonso. 45 Pamba té ngai *Mwana ya Moto nayaki po bato
básalela ngai té, kasi nayaki nde kosalela bango, pe kopesa bomoi
na ngai po na kolongola bato ebele na boumbu."

**Yezu abikisi Bartimé, moto akufá miso**
*(Mat 20,29–34; Luka 18,35–43)*

46 Bongo bakómi na vile ya Jeriko. Tango Yezu alongwe kuna
ná bayekoli na ye pe bato ebele, amoni moto moko akufá miso
azalaki kofanda pembeni ya nzela pe kosenga mbongo. Kombo
na ye Bartimé, mwana ya Timé. 47 Awa ayoki 'tè Yezu ya Nazaret
azali wana, abandi koganga: "Yezu, Mwana ya David, yokela ngai
mawa!" 48 Bato mingi bakómi kogangela ye ákanga monoko. Kasi
alekisi penza koganga makasi: "Mwana ya David, yokela ngai
mawa!" 49 Yezu atelemi pe alobi: "Bóbenga ye." Bongo babengi
ye pe balobi: "Ozali na makila malamu! Yezu azali kobenga yo.

Telema!" 50 Bongo abwaki kazaka na ye, apumbwe pe ayei epai
ya Yezu. 51 Yezu atuni ye: "Olingi násala nini po na yo?" Moto
akufá miso azongisi: "Moteyi, nalingi námona lisusu!" 52 Bongo
Yezu alobi na ye: "Kende, bondimi na yo ebikisi yo."
Kaka na tango wana, abandi komona pe alandi Yezu.

### Yezu akoti na Yeruzalem

*(Mat 21,1–11; Luka 19,28–40; Yo 12,12–19)*

11 1 Bakómi penepene ya Yeruzalem, epai ya mboka Betfajé
pe Betanie, pembeni ya Ngomba ya *ba-Olive. Yezu atindi
bayekoli na ye mibale, 2 alobi na bango: "Bókende na mboka oyo
etalani ná bino. Tango bokokóma kuna bokomona mwana-punda
bakangá na singa; nanu bamatá yango té. Bófungola yango pe
bómema yango awa. 3 Soki moto atuni bino: 'Po na nini bozali
kosala bongo?' bóloba na ye: 'Mokonzi azali na posa na yango,'
bongo akopesa bino yango noki."
4 Bakei pe bamoni mwana-punda bakangá na nzela liboso ya
ndako moko, bongo bafungoli yango. 5 Bato mosusu oyo bazalaki
wana, batuni bango: "Po na nini bozali kofungola mwana-punda
oyo?" 6 Bayekoli bazongiseli bango ndenge Yezu alobaki, pe
batiki bango bákende na yango. 7 Bongo bamemeli Yezu mwana-
punda, batii yango bilamba na bango, pe Yezu amateli yango. 8 Bato
mingi bazalaki kotanda bilamba na bango na nzela, bamosusu
bakendeki kokata matiti ya banzete na bilanga, pe bazalaki kotia
yango na nzela. 9 Bato bazalaki kokende liboso, ná baoyo bazalaki
kolanda sima, babandaki koganga: "*Ozana! Lokumu ézala na
Nzambe! Nkolo ábenisa moto oyo ayei na kombo na ye! 10 Bokonzi
ya koko na biso David elingi koya! Nzambe ábenisa yango! Ozana!
Lokumu ézala na Nzambe na Likolo!" 11 Wana ezali ndenge Yezu
akotelaki na Yeruzalem. Akei na Ndako ya Nzambe pe atali
yango bipai nyonso. Na pokwa abimi, pe azongi na Betanie ná
bayekoli na ye zomi na mibale.

### Yezu akausi nzete ya figi

*(Mat 21,18–19)*

12 Sima ya mokolo moko, tango balongwe na Betanie, Yezu
abandi koyoka nzala. 13 Amoni na mosika nzete ya *figi etondá na
makasa; akei kotala soki akoki kozwa mbuma. Kasi tango akómi
penepene, amoni eloko té kaka makasa pamba; pamba té eleko
ya mbuma nanu ekokaki té. 14 Bongo alobi na nzete ya figi: "Esili
libela! Ata mokolo moko té moto akolia lisusu mbuma na yo!"
Bayekoli pe bayoki maloba wana.

---

*l 11.9* Bzb 118,25.

**Yezu akoti na Ndako ya Nzambe**
*(Mat 21,12–17; Luka 19,45–48; Yo 2,13–17)*

15 Awa bakómi na Yeruzalem, Yezu akoti na Ndako ya
Nzambe pe abandi kobengana bato oyo bazalaki koteka pe
kosomba biloko kuna, abaloli bamesa ya bato bazalaki koshanjé
mbongo, ná bakiti ya baoyo bazalaki koteka bapijon. [16] Apekisi
bato oyo bazalaki komema biloko, bákatisa té na lopango ya
Ndako ya Nzambe; [17] apesi bango mateya boye: “Boyebi té?
Ekòmamá boye: ‘Ndako na ngai, bakobenga yango ndako ya
losambo po na bikolo nyonso[m].’ Kasi bino bokómisi yango esika
bamiyibi bakutanaka!”
18 Bakonzi ya banganga-Nzambe ná balakisi-Mibeko bayoki
yango pe babandi koluka nzela ya koboma Yezu. Kasi bazalaki
kobanga ye, pamba té bato nyonso bakamwe po na mateya na ye.
19 Tango bakómi na pokwa, Yezu ná bayekoli na ye babimi
na Yeruzalem.

**Bayekoli batuni Yezu po na nzete ya figi**
*(Mat 21,20–22)*

20 Tongo etani, tango bazalaki koleka lisusu na nzela, bamoni
nzete ya figi ekauki tii na misisa, [21] pe Piere akanisi makambo
elekaki, alobi na Yezu: “Moteyi, tala nzete oyo opesaki etumbu,
ekauki nyonso.” [22] Bongo Yezu alobi na bayekoli na ye: “Bótia
mitema na Nzambe! [23] Nalobi na bino, ya solo: soki moto alobi na
ngomba oyo: longwa wana pe ómibwaka na ebale; pe soki atii
tembe té kasi andimi na motema moko ’tè ekosalama ndenge alobi,
Nzambe akosala yango po na ye. [24] Yango wana nalobi na bino:
soki bozali kosenga eloko na Nzambe, bóndima ’tè bosi’bozwi yango,
bongo bokozwa yango. [25] Pe tango bozali kosambela, soki bozali
na likambo ná moto mosusu, bólimbisa ye, po Tata na bino ya
Likolo álimbisa pe masumu na bino. [[26] Kasi soki bozali kolimbisa
baninga té, Tata na bino oyo azali na Likolo akolimbisa pe
masumu na bino té.]”

**Nani apesi Yezu bokonzi?**
*(Mat 21,23–27; Luka 20,1–8)*

27 Bongo bayei lisusu na Yeruzalem. Tango Yezu azalaki
kotambola na kati ya Ndako ya Nzambe, bakonzi ya banganga-
Nzambe, balakisi-Mibeko ná bambuta-muntu ya ekolo bayei epai
na ye, [28] pe batuni ye: “Epai wapi ozwi bokonzi ya kosala boye?
Nani apesi yo bokonzi ya kosala makambo oyo?” [29] Yezu azongi-

---

*m 11.17* Ezaya 56,7.

seli bango: "Ngai pe nakotuna bino motuna moko kaka. Soki
bozongiseli ngai eyano, ngai pe nakoyebisa bino soki nazali kosala
makambo oyo na bokonzi ya nani. 30 Batisimo oyo Yoane azalaki
kopesa eutaki wapi? Epai ya Nzambe to epai ya bato? Bozongi-
sela ngai eyano." 31 Kasi bango babandi kotiana tembe bango na
bango balobi: "Soki tozongisi: 'epai ya Nzambe', ye akotuna: 'Po
na nini bondimelaki Yoane té?' 32 Soki pe tolobi 'epai ya bato',
tokosuka wapi?" Pamba té bazalaki kobanga bato, po bango
nyonso babandaki kokamata Yoane lokola profete ya solo. 33 Yango
wana bazongiseli Yezu boye: "Toyebi té." Bongo Yezu alobi na
bango: "Ngai pe nakoyebisa bino té soki nazali kosala makambo
oyo na bokonzi ya nani."

**Lisapo ya bafuteli mabe ya elanga**
*(Mat 21,33–46; Luka 20,9–19)*

12 1 Bongo Yezu abeteli bango masapo, alobi: "Moto moko
akonaki elanga ya vinu, asaleli yango lopango, abongisi
libulu na kati ya mabanga po na kokamola vinu, atòngi ndako
moko ya molai po na kokengela yango; sima atii bato ya kofutela,
bongo ye akei na mobembo. 2 Na tango ya kolongola mbuma,
atindi mosali na ye epai ya bafuteli ya elanga, po ákende kozwa
ndambo ya mbuma. 3 Kasi bango bakangi ye, babeti ye pe




*Ndako ya molai po na kokengela elanga*

bazongisi ye maboko pamba. 4 Kolo ya elanga atindeli bango
mosali mosusu; kasi bango bazokisi ye na motú pe bafingi ye.
5 Bongo atindi lisusu moto moko. Oyo nde babomi ye! Sima atindi
bato mingi: bamosusu babeti bango, pe bamosusu babomi bango.
6 Bobele moto moko kaka atikalaki epai ya kolo ya elanga, ezali
nde mwana na ye ya bolingo. Bongo atindeli bango ye, pamba té
amilobaki: 'Bakotosa mwana na ngai'. 7 Kasi bafuteli balobani
bango na bango: 'Tala moto akokóma kolo ya elanga soki tata
na ye akufi. Tóboma ye, pe biso tokozwa elanga na ye.' 8 Bongo
bakangi ye, babomi ye pe babwaki ye mosika ya elanga."
9 Sima Yezu abakisi alobi: "Kolo ya elanga akosala nini?
Akoya koboma bafuteli wana, pe akopesa elanga na maboko ya
bato mosusu. 10 Nanu botangá Mikanda ya Nzambe té? Ekòmamá
boye: 'Libanga ba-mason babwakaki ekómi fondasion oyo esimbi
lopango mobimba ya Yeruzalem. 11 Yango euti na mosala ya
Nkolo, tomoni yango na miso pe tokamwe mingi[n].' "
12 Bakonzi ya Bayuda babandi koluka nzela ya kokanga Yezu,
pamba té, bayebaki 'tè alobaki lisapo wana po na bango. Kasi
lokola bazalaki kobanga bato, batiki ye pe bakei na bango.

**Mpaku ya mokonzi ya Rome**
*(Mat 22,15–22; Luka 20,20–26)*

13 Bongo batindi bato mosusu ya *ba-Farizé ná ya Erode epai
ya Yezu po bámeka kokweisa ye na maloba na ye moko. 14 Bango
bayei pe batuni Yezu: "Moteyi, toyebi 'tè okosaka té, obangaka
bato té pe otalaka bilongi ya bato té; kasi oteyaka makambo ya
solo po na nzela ya Nzambe. Mibeko na biso epesaka nzela ya
kofuta mpaku na mokonzi ya Rome to té?" 15 Kasi Yezu ayebaki
'tè babombeli ye makambo, bongo alobi na bango: "Po na nini
bozali komeka ngai? Bóyeela ngai ebende moko ya mbongo po
nátala yango." 16 Bayeeli ye yango, bongo atuni bango: "Foto oyo
pe kombo bakòmá awa ezali ya nani?" Bazongisi: "Ya mokonzi
ya Rome." 17 Yezu alobi na bango: "Bópesa mokonzi ya Rome
oyo ezali ya ye, pe bópesa na Nzambe oyo ya ye." Bango bakamwe
penza po na maloba na ye.

**Motuna po na kosekwa**
*(Mat 22,23–33; Luka 20,27–40)*

18 Bongo *ba-Sadusé bayei epai ya Yezu. Ezali bango bato
balobaka 'tè bato bakufá bakoki kosekwa té. Batuni ye: 19 "Moteyi,
Moize akòmaká boye: 'Soki moto akufi pe atiki mwasi kasi aboti
na ye té, ndeko ya moto akufi asengeli kobala mwasi oyo ye atiki,

---

*n 12.11* Tala Bzb 118,22–23.

po ábotela ye bana[o].' [20] Na mboka moko ezalaki na bandeko sambo
ya mibali, bango nyonso mama moko, tata moko. Kulutu abali mwasi
pe akufi, atiki bana té. [21] Oyo ya mibale abali mwasi wana pe akufi,
atiki bana té. Ya misato pe ndenge moko. [22] Bango nyonso sambo
babalaki mwasi wana bakufi, batiki bana té. Sima na bango nyonso
mwasi pe ayei kokufa. [23] Bongo mokolo bato bakufá bakosekwa, ye
akozala mwasi ya nani? Pamba té bango nyonso sambo babalaki
ye." [24] Yezu azongiseli bango: "Ndenge nini bobosani boye? Ezali
po boyebi Mikanda ya Nzambe té; boyebi pe nguya na ye té. [25] Pamba
té tango bato bakufá bakosekwa, bakobanda kobalana té, kasi
bakokokana ná ba-anjelu ya Likolo. [26] Po na likambo etali
kosekwa ya bato bakufá, nanu botangá mokanda ya Moize té?
Na lisolo ya nzete oyo ezalaki kopela, Nzambe alobaká na Moize
boye: 'Nazali Nzambe ya Abraham, ya Izaak pe ya Jakob[p].' [27] Ye
azali Nzambe ya bato bakufá té, kasi ya bato oyo bazali na bomoi.
Bomoni! Bozali kobosana na ndenge moko ya mabe penza."

**Mobeko nini eleki**
*(Mat 22,34–40; Luka 10,25–28)*

28 Molakisi-Mibeko moko ayokaki bango tango bazalaki kotiana
tembe. Amoni 'tè Yezu azongiseli bango malamu, bongo akei epai
na ye pe atuni boye: "Na kati ya Mibeko nyonso, mobeko nini eleki?"
[29] Yezu azongiseli ye: "Mobeko eleki nyonso, yang'oyo: 'Bóyoka,
bino bato ya Israel, Nkolo Nzambe na biso azali Nkolo se moko.
[30] Bólinga Nkolo, Nzambe na bino, na motema moko, na bomoi na
bino mobimba, na mayele nyonso pe na makasi nyonso[r].' [31] Pe
mobeko ya mibale, yang'oyo: 'Bólinga baninga na bino ndenge bino
moko bomilingaka[s].' Mobeko mosusu eleki oyo mibale ezali té."
[32] Bongo molakisi-Mibeko alobi na Yezu: "Ezali boye, Moteyi! Oyo
olobi ezali ya solo: Nzambe azali se moko, mosusu azali té.
[33] *Kozikisela Nzambe banyama pe kopesa ye *mabonza ezali
malamu, kasi oyo yo olobi ezali malamu penza koleka: Tosengeli
kolinga Nzambe na motema moko, na mayele nyonso, na makasi
nyonso; pe kolinga baninga ndenge biso moko tomilingaka." [34] Yezu
amoni 'tè eyano na ye ezali ya malonga, alobi na ye: "Yo ozali mosika
té po na kokóma moto ya mboka ya Nzambe."

Banda mokolo wana, ata moto moko té amekaki kotuna ye
motuna.

---

*o 12.19* Zong 25,5–6.
*p 12.26* Zong 3,2–6.
*r 12.30* Zong 6,5.
*s 12.31* Levit 19,18.

### Mesia azali mokonzi ya David

*(Mat 22,41–46; Luka 20,41–44)*

35 Tango Yezu azalaki koteya na Ndako ya Nzambe, atuni
motuna alobi: "Ndenge nini balakisi-Mibeko bakoki koloba 'tè *Mesia
azali mwana ya David, oyo akozwa ebonga na ye? 36 Pamba té
Molimo Mosantu alakisaká David 'tè áloba boye: 'Mokonzi na
ngai, Nkolo alobi na yo: fanda pembeni na ngai na esika ya
lokumu; nakotia banguna na yo na se ya makolo na yo[t].' 37 David
ye moko azalaká kobenga Mesia 'Mokonzi na ngai'. Bongo
ndenge nini ye akoki kozala mwana ya David, oyo akozwa bobele
ebonga na ye?"

### Balakisi-Mibeko, bato ya lokuta

*(Mat 23,1–36; Luka 20,45–47)*

Bato mingi bazalaki koyoka Yezu na esengo; 38 bongo ye
abandaki koteya bango boye: "Bókebaka na balakisi-Mibeko!
Bango balingaka kotambola na banzambala ya lokumu. Balingaka
bato bápesaka bango bambote na bazando. Baponaka bisika ya
liboso na bandako ya losambo, 39 pe bakiti ya lokumu na bafeti.
40 Babotolaka biloko ya basi oyo bakufelá mibali; nzokande
bakosanaka kosambela mingi po na kokosa bato. Bango bakozwa
etumbu oyo eleki monene!"

### Likabo ya mwasi moko akelelá

*(Luka 21,1–4)*

41 Yezu akei kofanda pembeni ya sanduku ya makabo na
Ndako ya Nzambe, pe abandi kotala ndenge bato bazalaki kotia
mbongo. Bato ya mosolo bazalaki kotia mbongo mingi. 42 Mwasi
moko akufelá mobali ayei, azalaki moto ya kokelela, atii bibende
mibale ya mike oyo akokaki kosombela mwa lipa. 43 Bongo Yezu
abengi bayekoli na ye pe alobi na bango: "Nalobi na bino, ya
solo: Likabo ya mwasi oyo akufelá mobali pe akelelá eleki ya bato
nyonso oyo batii mosolo na sanduku. 44 Pamba té bango nyonso
bapesi mosolo oyo bazali na yango posa té; kasi ye na kokelela
na ye, apesi mbongo nyonso oyo akokaki kobikela na yango."

### Yezu ayebisi 'tè Ndako ya Nzambe ekokufa

*(Mat 24,1–2; Luka 21,5–6)*

13 1 Tango Yezu abimi na Ndako ya Nzambe, moyekoli moko
alobi na ye: "Moteyi, tala mabanga ya minene boye, pe
ndako ya monene boye!" 2 Yezu azongiseli ye: "Omoni ndako oyo

---

*t 12.36* Bzb 110,1.

ya monene? Ata libanga moko té ekotikala na esika ezali. Nyonso
wana bakopanza yango."

**Pasi pe minyokoli ekoya**
*(Mat 24,3–14; Luka 21,7–19)*

3 Bongo Yezu akei kofanda na Ngomba ya *ba-Olive, na esika
oyo etalaná ná Ndako ya Nzambe. Lokola Piere, Jake, Yoane ná
André bazalaki esika moko ná ye, batuni ye balobi: [4] "Yebisa biso
tango nini yango ekosalama? Elembo nini ekolakisa 'tè nyonso
wana elingi kosuka?"
5 Bongo Yezu alobi na bango: "Bókeba, moto moko té ákosa
bino. [6] Bato ebele bakoya na kombo na ngai, bakoloba: 'Ezali
ngai moto bozalaki kozela', pe bakokosa bato mingi. [7] Tango
bokoyoka 'tè bitumba ebimi na bamboka ya penepene to ya
mosika, bóbanga té, po makambo wana esengeli koya; wana
ekozala nanu suka té. [8] Ya solo, bitumba ekobima na kati ya
bikolo pe na kati ya bamboka. Epai na epai mabelé ekoningana,
pe nzala ekongala; yango ekozala lokola pasi mwasi ayokaka na
tango ya kobota.
9 "Kasi bino, bókeba: bakomema bino na ba-tribinal, pe
bakobeta bino fimbu na bandako ya losambo. Likolo na ngai
bakokumba bino epai ya batambwisi ya ba-vile pe bakonzi ya
bikolo. Na ndenge wana bokozwa nzela ya koyebisa bango sango
na ngai. [10] Pamba té esengeli bósakola Sango Malamu na bikolo
nyonso, liboso 'tè suka ékóma. [11] Bongo tango bakomema bino
na tribinal, bóbanga té po na makambo bokoloba. Bóloba kaka
oyo ekoyeela bino na tango wana, Pamba té bino té bato bokozala
koloba, kasi ezali Molimo Mosantu moto akoloba. [12] Bato bako-
tekisa bandeko na bango po báboma bango; batata bakotekisa
bana na bango; pe bana bakotombokela batata po bábomisa
bango. [13] Bato nyonso bakoyina bino po na kombo na ngai. Kasi
moto oyo akokanga motema tii na suka, ye nde akobika."

**Yeruzalem ekokufa**
*(Mat 24,15–28; Luka 21,20–24)*

14 "Ekòmamá 'tè Lisumá ya somo ekopikama na esika yango
ekoki kozala té[u]. – Moto azali kotanga makambo oyo, áluka
koyeba tina na yango! – Mokolo bokomona boye, baoyo bakozala
na region ya Yuda, bákima epai ya ngomba. [15] Moto oyo akozala
na libanda ázonga té na kati ya ndako po na kokamata biloko na
ye. [16] Pe oyo akozala na bilanga, ázonga na vile té po na kokamata
kazaka na ye. [17] Mawa na basi oyo bakozala na bazemi, ná baoyo

---

*u 13.14* Dan 9,7; 11,31; 12,1.

bakobanda komelisa bana mabéle na tango wana! [18] Bóbondela
Nzambe makambo wana éya té na tango ya malili. [19] Pamba té,
mikolo wana pasi ya somo ekozala. Pasi ya ndenge wana emonaná
nanu té uta ebandeli ya biloko nyonso Nzambe asalá, tii sik'oyo;
ekomonana pe lisusu té[v]. [20] Soki Nkolo ákatelaka bato mikolo ya
pasi wana té po ékóma mokuse, mbele ata moto moko té akokaki
kobika. Kasi Nkolo akatá yango po na bato oyo ye aponá.
21 "Na tango wana soki moto alobi na bino: 'Bótala, *Mesia
azali awa!' to 'Azali kuna!' bóndimela ye té. [22] Pamba té ba-mesia
ya lokuta ná baprofete ya lokuta bakobima ebele, bakosala
makamwisi ya ndenge na ndenge po, soki nzela ezali, bákosa ata
bato oyo Nzambe aponi. [23] Yango wana bino bókeba! Nasi'naye-
bisi bino yango libela."

**Koya ya Mwana ya Moto**
*(Mat 24,29–31; Luka 21,25–28)*

24 "Kasi na mikolo yango, sima ya pasi wana, mosusu ya
koleka ekoya. Moi ekokóma molili, sanza ekongenga lisusu
té; [25] minzoto ekokweya na se, pe nyonso oyo ezali na Likolo
ekoningana[w]. [26] Kaka na tango wana, bakomona ngai, *Mwana
ya Moto, nazali koya na likolo ya mapata, na nguya pe na lokumu
mingi[x]. [27] Nakotinda ba-anjelu bipai nyonso na mokili mobimba,
pe nakosangisa bato oyo Nzambe aponá."

**Ndakisa ya nzete ya figi**
*(Mat 24,32–35; Luka 21,29–33)*

28 Bókanisa nzete ya *figi. Soki bitape na yango ekómi
petepete, pe soki makasa na yango ebandi kobima, boyebaka 'tè
eleko ya kobuka mbuma ekómi penepene. [29] Bobele ndenge wana,
tango bokomona makambo yango, bóyeba 'tè etikali moke náya.
[30] Nalobi na bino, ya solo: bato ya tango oyo bakomona makambo
nyonso wana na miso. [31] Likolo na se ekoleka; kasi maloba na
ngai ekoleka ata moke té.

**Kaka Nzambe moto ayebi mokolo wana**
*(Mat 24,36–44)*

32 "Moto moko té ayebi *mokolo to ngonga makambo wana
ekosalama, ata ba-anjelu na Likolo, ata ngai *Mwana ya Nzambe;
kaka Tata ye moko moto ayebi yango. [33] Bókeba, bókengela, po
boyebi té tango nini mokolo yango ekoya. [34] Ezali lokola moto

---

*v 13.19* Tala pe Dan 12,1.
*w 13.25* Ezaya 13,10; 34,4. Ezek 32,7.
*x 13.26* Dan 7,13.

moko akei mobembo, atiki ndako na ye pe apesi basali na ye
bokonzi. Atikeli moto na moto mosala pe atindi mokengeli 'tè
ákengela malamu. 35 Yango wana bókengela malamu, po bóyebi
té tango nini kolo ya ndako akozonga: soki na pokwa, na midi ya
butu, to tango soso ya liboso elelaka, to pe na tongo. 36 Soki té akoya
mbala moko kokuta bino bolali pongi! 37 Makambo oyo nalobi na
bino, nazali koloba yango na bato nyonso: Bókengela malamu!"

**Bakonzi bayokani bábomisa Yezu**
*(Mat 26,1–5; Luka 22,1–2; Yo 11,45–53)*

14 1 Etikalaki mikolo mibale po feti ya *Pake ékoka, oyo
Bayuda baliaka bobele *mapa evimbá té[y]. Bakonzi ya
banganga-Nzambe ná balakisi-Mibeko bakómi koluka nzela ya
kokanga Yezu na mayele po báboma ye. 2 Pamba té bazalaki
kolobana: "Tokoki kokanga ye na mokolo ya feti té. Soki té bato
bakotomboka."

**Mwasi moko asopeli Yezu malasi na motú**
*(Mat 26,6–13; Yo 12,1–8)*

3 Mokolo moko Yezu azalaki na Betanie na ndako ya Simon, moto
ya maladi ya maba. Tango afandi na mesa po ália, mwasi moko
ayei, azalaki na molangi basalá na libanga ya kitoko penza, etondá
na malasi ya talo mingi[z]. Afungoli molangi yango pe asopeli Yezu
malasi na motú. 4 Bato mosusu bazalaki wana basiliki pe batunani:
"Po na nini babebisi malasi oyo boye?" 5 Batombokeli mwasi
wana, balobi: "Bakokaki koteka yango na talo mingi penza, pe
kopesa mbongo na bato bakelelá." 6 Kasi Yezu alobi: "Bótika ye
nyee! Likambo ye asali po na ngai ezali malamu. 7 Bato bakelelá
bakozala ná bino tango nyonso, bokoki kosalisa bango mbala
nyonso oyo bolingi. Kasi ngai nakofanda ná bino libela té. 8 Asali
oyo ekoki na ye: asi'apakoli ngai malasi po na kobongisa nzoto
na ngai, pamba té etikali moke bákunda ngai. 9 Nalobi na bino,
ya solo: bipai nyonso bakozala kosakola Sango Malamu, na mokili
mobimba, bakoloba likambo mama oyo asali, pe bakobanda
kokanisa ye."

**Yudas alingi koteka Yezu**
*(Mat 26,14–16; Luka 22,3–6)*

10 Yudas Iskariot, oyo azalaki moko ya bayekoli zomi na
mibale, akei koteka Yezu epai ya bakonzi ya banganga-Nzambe.

---

*y 14.1* Tala ndimbola, lk 688.
*z 14.3* Na grek: "libanga ya albatre, etondá na malasi oyo basalá na nard."

11 Tango bayoki likambo yango, basepeli pe balaki ye 'tè bakopesa
ye mbongo. Yango wana Yudas akómi koluka ndenge nini akoki
kopesa Yezu na maboko na bango.

**Yezu alei bilei ya Pake ná bayekoli na ye**
*(Mat 26,17–25; Luka 22,7–14, 21–23; Yo 13,21–30)*

12 Ezalaki mokolo ya liboso ya feti ya *mapa evimbá té;
mokolo wana babomaka bameme po na *Pake[a]. Bayekoli batuni
Yezu: "Epai wapi olingi tóbongisela yo bilei ya Pake?" 13 Bongo
Yezu atindi bayekoli mibale pe alobi na bango: "Bókende na vile;
bokomona moto moko amemi elokú ya mai. Bólanda ye 14 tii esika
ye akokota. Bóloba na kolo ya ndako boye: 'Moteyi atuni: wapi
esika ngai nakoki kolia bilei ya Pake ná bayekoli na ngai?'
15 Bongo ye akolakisa bino esika moko ya monene na ndako na
ye na etaje, basi'babongisá yango. Bólambela biso biloko ya kolia
kuna." 16 Bayekoli bakei pe bakoti na vile. Bamoni makambo
nyonso kaka ndenge Yezu ayebisaki bango. Bongo balambi biloko
ya kolia po na Pake.
17 Awa pokwa ekómi, Yezu akei kuna ná bayekoli na ye zomi
na mibale. 18 Tango bazalaki kolia, Yezu alobi: "Nalobi na bino, ya
solo: moko na kati na bino oyo azali kolia ná ngai, akoteka ngai."
19 Bayekoli bakómi koyoka mawa, pe moko moko abandi kotuna
ye: "Ezali ngai?" 20 Yezu azongiseli bango: "Moto akoteka ngai
ezali moko na kati na bino zomi na mibale; azali kolia ná ngai
sani moko. 21 Ya solo, ngai *Mwana ya Moto nakokufa ndenge
ekòmamá po na ngai; kasi mawa mingi na moto oyo akoteka
Mwana ya Moto. Ebongaki malamu kutu moto wana ábotama
té."

**Nzoto ná Makila ya Yezu**
*(Mat 26,26–30; Luka 22,15–20; 1 Kor 11,23–25)*

22 Tango bazalaki kolia, Yezu akamati lipa, apesi Nzambe
mersi, akatikati yango pe akaboleli bayekoli na ye, alobi: "Bóka-
mata, oyo ezali nzoto na ngai." 23 Akamati pe kopo, asambeli po
na kopesa Nzambe mersi, apesi kopo na bayekoli na ye, bongo
bango nyonso bameli. 24 Alobi na bango: "Oyo ezali makila na
ngai. Yango nde moto ezali kotia *Boyokani na kati ya Nzambe
ná bato[b]; bakotangisa yango po bato ebele bábika. 25 Nalobi na
bino, ya solo: nakomela lisusu vinu oyo té, tii mokolo nakomela
vinu ya sika na mboka ya Nzambe." 26 Na sima bayembi banze-
mbo, pe bakei na Ngomba ya *ba-Olive.

---

*a 14.12* Tala v.1.
*b 14.24* Tala Bim 24,8. Jer 31,31–34.

**Yezu ayebisi 'tè Piere akowangana ye**
*(Mat 26,31–35; Luka 22,31–34; Yo 13,36–38)*

27 Bongo Yezu alobi na bayekoli na ye: "Bino nyonso
bokobungisa bondimi po na ngai. Pamba té ekòmamá boye:
'Nakoboma mobokoli pe bameme ekopanzana[d].' 28 Kasi tango
nakosekwa, nakokende na Galilé liboso na bino." 29 Piere alobi
na ye: "Ata soki bango nyonso babungisi bondimi, kasi ngai
nakobungisa yango té!" 30 Yezu azongiseli ye: "Nalobi na yo, ya
solo: na butu ya lelo oyo, liboso soso élela ata mbala mibale,
okowangana mbala misato 'tè oyebi ngai té." 31 Kasi Piere abeti
tolo, alobi: "Ata soki nasengeli kokufa esika moko na yo, nakoki
kowangana yo té." Pe bango nyonso balobaki kaka ndenge
moko.

**Yezu abondeli Nzambe na Jetsemane**
*(Mat 26,36–46; Luka 22,39–46)*

32 Bongo bakómi na elanga moko babengaka Jetsemane. Yezu
alobi na bayekoli na ye: "Bófanda awa, ngai nakei kobondela
Nzambe." 33 Amemi Piere, Jake ná Yoane, pe akei na bango. Na
mbala moko abandi koyoka motema pasi pe somo. 34 Bongo alobi
na bango: "Motema na ngai etondi na mawa lokola nákufa.
Bótikala awa pe bókengela!" 35 Apusani mwa moke, afukami na
mabelé, abandi kobondela Nzambe 'tè soki ekoki kosalama, tango
oyo ya somo élongwa na ye. 36 Alobi: "*Ába! (elingi koloba: Tata
na ngai!) Yo okoki kosala makambo nyonso. Longola kopo oyo
ya pasi. Kasi kosala té oyo ngai nalingi; sala bobele oyo yo
olingi."
37 Azongi epai ya bayekoli misato wana pe akuti bango balali
pongi. Alobi na Piere: "Simon, osi'olali? Ndenge nini okokaki té
kokengela ata ngonga moko? 38 Bókengela pe bóbondela Nzambe
po Monguna ámeka bino té! Ata bozali na molende na mitema,
bozali kaka bato; bozangá makasi."
39 Sima akei lisusu pe abondeli Nzambe se ndenge ya liboso.
40 Azongi lisusu epai ya bayekoli na ye, pe akuti bango balali kaka
pongi, pamba té miso na bango ekómaki kilo; bazangaki likambo
ya koloba.
41 Tango azongi mbala ya misato alobi na bango: "Esili;
sik'oyo bokoki kolala pe kopema. Tango esi'ekoki, po bákaba ngai
*Mwana ya Moto na maboko ya bato ya masumu. 42 Bótelema,
tókende. Tala moto oyo ateki ngai ayei!"

---

*d 14.27* Zak 13,17.

### Bakangi Yezu
*(Mat 26,47–56; Luka 22,47–53; Yo 18,3–12)*

43 Tango Yezu azalaki nanu koloba, Yudas, moko na kati ya
bayekoli zomi na mibale, akómi. Ayei na bato ebele, bamemi
bambeli ná banzete na maboko. Bakonzi ya banganga-Nzambe,
balakisi-Mibeko pe bambuta-muntu bato batindaki bango.
44 Nzokande Yudas oyo atekaki Yezu, alakisaki bango ndenge
bakoyeba ye, alobaki boye: "Moto oyo ngai nakoyamba, ye wana.
Bókanga ye, bómema ye, kasi bókẹngela ye malamu." 45 Na mbala
moko Yudas apusani penepene ya Yezu, alobi na ye: "Moteyi",
pe ayambi ye. 46 Bango basimbi Yezu, pe bakangi ye. 47 Moko ya
baoyo bazalaki wana abimisi mbeli na ye, akati mosali ya mokonzi
ya banganga-Nzambe litoi. 48 Yezu atuni bango: "Boni? Nakómi
moyibi? Ndenge nini bomemi bambeli ná banzete po na kokanga
ngai? 49 Mikolo nyonso nazalaki koteya na kati na bino na Ndako
ya Nzambe, pe bokangaki ngai té. Kasi nyonso oyo esalami po
na kokokisa makambo oyo ekòmamá na Mikanda." 50 Bongo
bayekoli nyonso batiki ye pe bakimi na bango.
51 Nzokande elenge moko ya mobali azalaki kolanda Yezu,
alataki kaka liputa ya pamba. Balingaki kokanga ye, 52 kasi ye
atiki liputa pe akimi bolumbu.

### Basambisi Yezu na Likita-Monene ya Bayuda
*(Mat 26,57–68; Luka 22,54–55,63–71; Yo 18,13–14,19–24)*

53 Bongo bamemi Yezu na ndako ya mokonzi monene ya
banganga-Nzambe, esika bakonzi nyonso ya banganga-Nzambe,
bambuta-muntu pe balakisi-Mibeko bakendeki kosangana. 54 Piere
azalaki kolanda ye na mosika tii na lopango ya mokonzi ya
banganga-Nzambe; kuna afandi esika moko ná bakengeli pe
akómi koyotela móto.
55 Bakonzi ya banganga-Nzambe ná bato nyonso ya Likita-
Monene bazalaki koluka bato bakoki kofunda Yezu po bákatela
ye etumbu ya liwa, kasi bazwaki ata moto moko té. 56 Pamba té
bato mingi bazalaki kokosela ye makambo ya lokuta, kasi maloba
na bango ezalaki kokokana té. 57 Bongo bato mosusu batelemi,
pe bakoseli ye makambo boye: 58 "Toyokaki ye azali koloba: Ngai
nakoboma Ndako ya Nzambe oyo basalá na bato; pe na mikolo
misato nakotònga mosusu oyo ekosalama na maboko ya bato té."
59 Kasi ata po na likambo oyo, maloba na bango ezalaki kaka
kokokana té.
60 Bongo mokonzi ya banganga-Nzambe atelemi liboso na
bango nyonso, pe atuni Yezu: "Okozongisa té? Bato oyo bazali
kofunda yo na likambo nini?" 61 Kasi Yezu afandi nyee pe

azongisi ata liloba moko té. Mokonzi ya banganga-Nzambe atuni
ye lisusu: “Ozali *Mesia, *Mwana ya Nzambe?” 62 Yezu azongisi:
“Ezali ngai. Pe bokomona ngai, *Mwana ya Moto, ndenge
nakofanda na esika ya lokumu penepene ya Nzambe ya nguya
nyonso, pe ndenge nakoya na kati ya mapata ya Likolo[e].” 63 Na
mbala moko mokonzi ya banganga-Nzambe atomboki penza,
apasoli bilamba na ye pe alobi: “Po na nini tóluka lisusu
ba-temwen? 64 Bosi'boyoki ndenge atsioli Nzambe! Bokanisi
nini?” Bango nyonso bakati balobi: “Asengeli kokufa!”
65 Bato mosusu na kati na bango babandi kobwakela ye soi,
kozipa ye elongi pe kobeta ye makofi. Pe balobi na ye: “Lakisa
'tè ozali profete! Nani abeti yo?” Sima, bakengeli bakamati ye,
pe babetibeti ye bambata.

**Piere awangani Yezu**
*(Mat 26,69–75; Luka 22,56–62; Yo 18,15–18,25–27)*

66 Tango Piere azalaki na se na kati ya lopango, mwasi moko ayei
wana, azalaki mosali ya mokonzi ya banganga-Nzambe. 67 Amoni
Piere azalaki koyotela móto, atali ye pe alobi: “Yo pe ozalaki ná
Yezu, moto ya Nazaret!” 68 Kasi ye awangani alobi: “Makambo
yo ozali koloba, nayebi yango té, pe namoni tina na yango té.”
Sima alongwe wana pe akei kofanda na monoko ya lopango.
Bongo soso eleli. 69 Kasi mwasi yango amoni ye, pe abandi
koyebisa lisusu bato oyo bazalaki wana: “Moto oyo azali moko
na bango.” 70 Kasi Piere awangani lisusu. Na sima ya mwa tango
moke, baoyo bazalaki wana balobi na Piere: “Ya solo, yo ozali
moko na bango, pamba té ozali moto ya Galilé.” 71 Bongo Piere
abandi koloba boye: “Nzambe penza! Nayebi na ngai moto bozali
koloba té! Soki nakosi, Nzambe ápesa ngai etumbu!” 72 Kaka na
tango wana, soso eleli mbala ya mibale. Bongo Piere akómi
kokanisa maloba Yezu alobelaki ye: “Liboso soso élela mbala
mibale, okowangana mbala misato 'tè oyebi ngai té.” Piere ayoki
mawa pe abandi kolela.

**Bamemi Yezu na tribinal ya Pilate**
*(Mat 27,1–2,11–14; Luka 23,1–5; Yo 18,28–38)*

15 1 Na tongo-tongo bakonzi ya banganga-Nzambe, bambuta-
muntu pe balakisi-Mibeko basangani na Likita-Monene,
po bákata likambo. Bango bakangisi Yezu basinga, bamemi ye
pe bapesi ye na maboko ya Pilate. 2 Pilate atuni ye: “Yo ozali
mokonzi ya Bayuda?” Yezu azongiseli ye: “Ee, ezali penza ngai.”
3 Bakonzi ya banganga-Nzambe bafundifundi ye na makambo

---

*e 14.62* Bzb 110,1. Dan 7,13.

mingi. [4] Bongo Pilate atuni ye lisusu: "Okozongisa ata liloba moko
té? Yoka ebele ya makambo bazali kofundela yo." [5] Kasi Yezu
azongisi lisusu ata liloba moko té; yango wana Pilate akamwe
mingi penza.

**Pilate akateli Yezu etumbu ya liwa**
*(Mat 27,15–26; Luka 23,13–25; Yo 18,39 – 19,16)*

6 Mbula na mbula na feti ya *Pake, Pilate amesanaki kobimisa
moto moko ya boloko oyo bato bazalaki kosenga. [7] Nzokande
moto moko azalaki na boloko, kombo na ye Barabas. Azalaki kuna
esika moko ná bato mosusu oyo babimisaki mobulu na mboka pe
babomaki moto. [8] Boye kaka na tango wana bato ebele bayei kosenga
Pilate ásalela bango ndenge amesaná kosala. [9] Pilate azongiseli
bango: "Bolingi nátikela bino mokonzi ya Bayuda?" [10] Pamba té
ayebaki malamu 'tè bakonzi ya banganga-Nzambe bapesaki Yezu
na maboko na ye po na likunya. [11] Kasi bakonzi ya banganga-Nzambe
basali molende epai ya bato, po Pilate átikela bango kaka Barabas.
[12] Pilate atuni bango: "Bongo násala nini na moto oyo babengaka
mokonzi ya Bayuda?" [13] Bango bagangi: "Boma ye na kuruze!"
[14] Pilate atuni bango: "Likambo nini ya mabe asali?" Kasi bango
bagangi lisusu: "Boma ye na kuruze!" [15] Pilate alukaki kosepelisa
bato, yango wana atikeli bango Barabas. Abetisi Yezu fimbu, pe
apesi ye na maboko na bango po bákende koboma ye na kuruze.

**Basoda baseki Yezu**
*(Mat 27,27–31; Yo 19,2–3)*

16 Basoda bamemi Yezu na lopango ya Pilate, pe babengisi
batayon na bango mobimba. [17] Balatisi Yezu kazaka moko ya
motane, pe batii ye na motú ekoti lokola ya bakonzi, kasi
batòngaki yango na nzube. [18] Sima babandi kopesa ye mbote
balobi: "Mbote mokonzi ya Bayuda!" [19] Babeti ye mwa-nzete na
motú, babwakeli ye soi, pe bafukameli ye lokola nde bazali
kokumisa ye. [20] Tango basilisi kosekaseka ye, balongoli ye kazaka
ya motane, pe bazongiseli ye bilamba na ye. Sima bamemi ye na
libanda po bákende koboma ye na kuruze.

**Batii Yezu na kuruze**
*(Mat 27,32–44; Luka 23,26–43; Yo 19,17–27)*

21 Moto moko ya mboka Sirene, kombo na ye Simon, tata na
Alexandre ná Rufus, autaki na bilanga pe azalaki koleka na nzela
wana. Basoda batindi ye na makasi ámema kuruze ya Yezu. [22] Bakei
na ye esika babengaka Golgota, elingi koloba "Mokuwa ya Motú".
[23] Bapesi ye vinu basangisá na kisi moko oyo babengaka mire;
kasi Yezu ameli yango té. [24] Sima batii ye na kuruze pe bakaboli

bilamba na ye; babeteli yango zeke po báyeba soki elamba nini
moto na moto akoki kozwa. [25] Ezalaki na ngonga ya libwa ya
tongo, tango batii ye na kuruze. [26] Bakòmaki tina ya likambo oyo
babomelaki ye na mwa-libaya boye: "Mokonzi ya Bayuda". [27] Batii
lisusu bamiyibi mibale na ba-kuruze esika moko ná Yezu, moko
na liboko na ye ya mobali, mosusu na liboko na ye ya mwasi. [[28] Boye
esalami ndenge ekòmamá na Mikanda: "Batii ye na molongo ya
bamiyibi."]
29 Bato oyo bazalaki koleka esika wana bakómi kotsiola pe
kofinga ye, balobi: "Ee, yo moto olobaki 'tè okoboma Ndako ya
Nzambe pe okotònga yango lisusu na mikolo misato! [30] Ómibikisa
yo moko, kita na kuruze!" [31] Bakonzi ya banganga-Nzambe ná
balakisi-Mibeko bazalaki koseka Yezu kaka ndenge wana, babandi
kolobana boye: "Abikisaki bato mosusu, kasi ye moko akoki
komibikisa té! [32] E yo, olobi 'tè ozali *Mesia, mokonzi ya Israel,
kita sik'oyo na kuruze po tómona, bongo tóndima yo!" Bamiyibi
mibale oyo batiaki na kuruze pembeni ya Yezu, bango pe bafingi ye.

**Liwa ya Yezu**
*(Mat 27,45–56; Luka 23,44–49; Yo 19,28–30)*

33 Ekómi midi, molili ekwei na mokili mobimba tii na ngonga
ya misato ya pokwa. [34] Bongo na sima ya ngonga ya misato, Yezu
agangi na mongongo makasi penza: "Éloi, Éloi, lema sabaktani?"
Elingi koloba: "Nzambe na ngai, Nzambe na ngai, po na nini otiki
ngai?[f]" [35] Bato mosusu oyo bazalaki wana, bayoki ye, bongo
balobi: "Yoka, azali kobenga profete Eliya!" [36] Moto moko akei
mbangu kotondisa linuka na vinu ya ngayi, akangi yango na
mwa-nzete, apesi yango na Yezu po ámela. Bongo alobi: "Tika
tótala soki Eliya akoya kolongola ye na kuruze." [37] Kasi Yezu
agangi makasi penza koleka, pe akati motema.
38 Kaka na tango wana ridó monene oyo ezalaka na Ndako
ya Nzambe, na liboso ya Esika eleki bosantu, epasuki na biteni
mibale, banda na likolo tii na se. [39] Komandan ya basoda oyo
atelemaki liboso ya Yezu, amoni ndenge akataki motema sima
ya koganga, alobi: "Ya solo, moto oyo azalaki *Mwana ya
Nzambe."
40 Basi mosusu batelemaki pe kuna, bazalaki kotala na
mosika. Na kati na bango ezalaki Maria ya mboka Magdala, ná
ndoi na ye Maria mama na Jake oyo babengaka "ya moké" ná
Jozé, pe Salomé. [41] Basi wana bazalaká kolanda Yezu pe kosalela
ye tango azalaki na Galilé. Basi mosusu pe bazalaki kuna, bayaki
nzela moko ná Yezu na Yeruzalem.

---

*f 15.34* Bzb 22,2.

**Bakundi Yezu**
*(Mat 27,57–61; Luka 23,50–56; Yo 19,38–42)*

42 Pokwa ekómaki, pe lokola ezalaki tango ya kolengela
Mokolo ya Kopema, 43 Jozef ya mboka Arimaté ayei; azalaki moto
ya lokumu na kati ya Likita-Monene ya Bayuda; ye pe abandaki
kotia motema 'tè Nzambe akotia bokonzi na ye. Akei na molende
nyonso epai ya Pilate, po na kosenga ebembe ya Yezu. 44 Kasi
Pilate akamwe tango ayoki 'tè Yezu asi'akufi. Bongo abengi
mokonzi ya basoda, atuni ye soki Yezu asi'akufi. 45 Tango moko-
nzi ya basoda ayebisi ye, Pilate apesi Jozef nzela ya kokamata
ebembe. 46 Jozef asombi elamba ya pembe, akitisi ebembe ya
Yezu na kuruze, alíngi yango na elamba wana, pe akotisi yango
na libulu oyo akatisaki na kati ya mabanga. Sima, apusi libanga
moko ya monene pe azipi libulu. 47 Maria ya Magdala ná Maria
mama na Jozé bazalaki kotala esika bakundi ye.

**Yezu asekwi**
*(Mat 28,1–8; Luka 24,1–12; Yo 20,1–10)*

16 1 Na pokwa, tango *Mokolo ya Kopema esili, Maria ya
Magdala ná ndoi na ye Maria mama na Jake, pe Salomé,
basombi malasi po bákende kopakola na ebembe ya Yezu. 2 Bongo
na tongo-tongo, tango moi ebandi kobima, bakei na simetiere.
3 Bazalaki kolobana: "Nani akolongolela biso libanga bazipelaki
libulu?" 4 Kasi bátala boye, bamoni 'tè libanga esi'elongwaki,
nzokande ezalaki monene penza. 5 Bakoti na kati ya libulu,
bamoni elenge mobali moko afandi na liboko ya mobali, alati
nzambala ya pembe. Bayokaki somo penza! 6 Kasi ye alobi na bango:
"Bóbanga té! Bozali koluka Yezu ya Nazaret oyo babomaki na
kuruze; asekwi, azali awa té! Bótala esika batiaki ye. 7 Bongo
bókende koyebisa Piere ná bayekoli mosusu 'tè Yezu akei liboso
na bino na Galilé; bokomona ye kuna, ndenge ayebisaki bino."
8 Balongwe noki na simetiere, bakimi po bazalaki kolenga na
somo. Balobi likambo yango ata na moto moko té, po bazalaki
kobanga[g].

**Yezu abimeli Maria ya Magdala**
*(Mat 28,9–10; Yo 20,11–18)*

[9 Awa Yezu asekwi na tongo-tongo, liboso abimeli Maria ya
Magdala, oyo ye abenganaki milimo sambo ya mabe. 10 Maria akei
koyebisa sango na bayekoli ya Yezu; akuti bango bazalaki kolela

---

*g 16.8* Marko asilisaki mokanda na ye kaka awa. Masolo oyo elandi (v.9–20) eyebani té soki nani moto abakisaki yango.

pe batondaki na mawa. [11]Kasi tango bayoki 'tè Yezu azali na
bomoi pe Maria amonaki ye, baboyi kondima.

**Yezu abimeli bayekoli mibale**
*(Luka 24,13–35)*

12 Sima na yango, Yezu abimeli bayekoli mibale bazalaki
kokende na esobe; amonanaki lokola moto mosusu. [13]Bayekoli
wana bazongi pe bayebisi baninga na bango; kasi ata bongo,
bandimelaki bango té.

**Yezu abimeli bayekoli zomi na moko**
*(Mat 28,16–20; Luka 24,36–49; Yo 20,19–23; Misala 1,6–8)*

14 Sima ya mwa tango moke, Yezu amonani pe na bayekoli
zomi na moko tango bazalaki kolia. Asilikeli bango po baboyi
kondima pe bazalaki kaka kotia tembe; baboyaki kutu kondimela
baninga na bango oyo bamonaki ye penza na miso 'tè asekwi. [15]Bongo
alobi na bango: "Bókende kosakola Sango Malamu na mokili
mobimba epai ya bato nyonso. [16]Moto oyo akondimela ngai pe
akozwa batisimo, akobika. Kasi oyo akondimela ngai té, akozwa
etumbu. [17]Bongo bato bakondima bakobanda kosala makamwisi
oyo: bakobimisa milimo mabe na kombo na ngai; bakoloba
minoko ya sika; [18]soki basimbi banyoka na maboko to bameli
pwazon, bakoyoka pasi ata moke té; bakotiela bato oyo bazali na
maladi maboko, pe bango bakobika."

**Yezu atombwani na Likolo**
*(Luka 24,50–53; Misala 1,9–11)*

19 Tango Nkolo Yezu asilisi koloba makambo wana, atombwani
na Likolo, pe akei kofanda na esika ya lokumu penepene ya
Nzambe. [20]Bayekoli pe bakei kosakola Sango Malamu bipai
nyonso. Nkolo Yezu abandaki kosalisa bango, azalaki kosala
makamwisi mingi po na kopesa nguya na maloba na ye.]

# SANGO MALAMU NDENGE BAKÒMÁ NA

# LUKA

**Liyebisi ya ebandeli**

Luka alandi makambo nyonso oyo Marko akòmaki[a]:

- Yoane Mobatisi ayaki kobongisela Yezu nzela; Yezu azwaki batisimo, bongo zabolo amekaki ye (3,1–4,13).
- Na Galilé, Yezu azalaki koteya bato, pe kobikisa bato ya maladi (4,14–9,50).
- Yezu alongwe na Galilé po na kokende na Yeruzalem (9,51–19,28).
- Nyonso oyo elekaki na Yeruzalem; makambo Yezu asalaki mokolo ya kosekwa na ye; pe ndenge amataki na Likolo (19,29–24,53).

Kasi mwa makambo mosusu mingi ezali oyo bobele Luka ye moko akòmaki:

- Maloba na ye ya liboso ezali kolimbola ndenge atiaki molende po na koyeba penza makambo nyonso oyo Yezu asalaki pe alobaki; bongo ayebisi makambo mingi etali mbotama ya Yoane Mobatisi pe ya Yezu; ndenge anjelu ya Nkolo abimelaki Zakarya pe Maria; ndenge makambo elekaki tango Elizabet pe Maria babotaki; ndenge Maria, Zakarya pe Simeon bayembelaki Nzambe; ndenge mwana Yezu atikalaki na Ndako ya Nzambe (1–2).
- Na lisolo ya mobembo ya Yezu na Yeruzalem, Luka apesi lisapo ya moto ya Samarie, ya moto ya mbongo, ya mwana oyo abungaki, b.n.b.; pe masolo mosusu, ndakisa: ndenge Marte ná Maria bayambaki Yezu (10,35–15,32).

Na nyonso wana Luka azali kolakisa makanisi na ye: Yezu auti na Nzambe, azali penza moto ya ekolo ya Israel, nzokande ayaki po na bato ya bikolo nyonso. Alakisi pe ndenge Nzambe alingaka bato oyo bazangá lokumu: Elizabet oyo atikalaki kobota té, babokoli ya bameme, pe b.n.b.

Luka azalaki koluka koyebisa Sango Malamu na bato oyo bazali Bayuda té. Yango wana na kati ya mikanda minei ya Sango Malamu, oyo ya Luka ebongi na batangi ya bikolo nyonso, po bákoka koyeba tina ya sango ya Yezu, pe kondima 'tè ye azali Mobikisi ya bato nyonso.

---

*a* Matié asalaki pe ndenge wana. Tala lk 1.

### Tina ya mokanda oyo

1 1-3 Mbuta-muntu Teofile,
Bato mosusu basi'bameká kokòma lisolo ya makambo oyo
elekaki na kati na biso. Bakòmaki yango kaka ndenge bayokaki
epai ya balakisi ya Sango Malamu, oyo bamonaki yango uta
ebandeli. Ngai pe natunaki bato malamu-malamu makambo
nyonso, ndenge elekaki uta ebandeli, bongo namoni 'tè ebongi
nákòmela yo lisolo yango polele. 4 Nasali boye po óyeba 'tè nyonso
oyo bateyaki yo ezali ya solo.

### Anjelu ayebisi mbotama ya Yoane Mobatisi

5 Tango Erode azalaki mokonzi ya region ya Yuda, ezalaki na
nganga-Nzambe moko, kombo na ye Zakarya; ye azalaki na
molongo ya banganga-Nzambe ya Abiya. Mwasi na ye pe azalaki
moto ya fami moko ya banganga-Nzambe, kombo na ye Elizabet.
6 Bango mibale bazalaki bato malamu na miso ya Nkolo, pe
bazalaki kotosa mibeko na ye nyonso. 7 Kasi bazalaki na mwana
té, po Elizabet azalaki kobota té, pe bango mibale basi'bakómaki
mibange.

8 Mokolo moko Zakarya azalaki kosala mosala na ye ya
nganga-Nzambe na kati ya Ndako ya Nzambe ya Yeruzalem,
pamba té babengaki molongo na ye kaka na mikolo wana. 9 Babetaki
zeke ndenge banganga-Nzambe bamesaná kosala; bongo ye moto
aponamaki po ákende kotumba malasi na Esika ya bosantu. 10 Na
tango wana bato nyonso bazalaki kosambela na libanda. 11 Anjelu
moko ya Nkolo abimeli ye, pe atelemi na liboko ya mobali ya
mesa batumbelaka Nzambe malasi. 12 Tango Zakarya amoni ye,
abandi kolenga pe ayoki somo mingi penza. 13 Kasi anjelu alobi
na ye: "Zakarya, kobanga té. Pamba té Nzambe ayoki losambo
na yo: mwasi na yo Elizabet akobotela yo mwana mobali; okopesa
ye kombo Yoane. 14 Okozala na esengo mingi, pe bato mingi
bakosepela po na mbotama na ye. 15 Ye akozala moto monene na
miso ya Nkolo; akobanda komela vinu té to masanga ya makasi[b].
Akotonda na *Molimo Mosantu, banda na libumu ya mama na
ye. 16 Akozongisa bato mingi ya Israel epai ya Nkolo, Nzambe na
bango. 17 Akokende liboso ya Nkolo, na nguya pe makasi lokola
profete Eliya, akozongisa boyokani na kati ya batata ná bana na
bango; pe akosala 'tè bato ya mitú makasi bázwa mayele ya bato
malamu; akobongisa bongo bato po na kosalela Nkolo."

18 Zakarya atuni anjelu: "Ndenge nini nakoyeba 'tè makambo
wana ezali ya solo? Pamba té biso ná mwasi na ngai tosi'tokómi

---

*b 1.15* Tala Tang 6,3.

